# اَلضِّيَاءُ اللَّامِعْ

## بِذِكرِ مَولِدِ النَّبِيِّ الشَّافِع

## Mwangaza Wenye Kumemetuka

Kwa Kutaja Mazazi ya Mtume Muombezi, Mtukufu wa Daraja

Ya al-Allama al-Habib Umar bin Hafiz



يَا رَبِّ صَلِّ عَلَى مُحَمَّد حَبِيبِكَ الشَّافِعِ المُشَفَّعْ

Ewe Mola, mswalie Muhammad
Kipenzi Chako muombezi, mwenye kukubaliwa uombezi

يَا رَبِّ صَلِّ عَلَى مُحَمَّد أَعْلَى الوَرَى رُتْبَةً وَأَرْفَعْ

Ewe Mola, mswalie Muhammad
Wa juu zaidi kwa daraja katika viumbe

يَا رَبِّ صَلِّ عَلَى مُحَمَّد أَسْمَى البَرَايَا جَاهًا وَأَوسَعْ

Ewe Mola, mswalie Muhammad
Mwenye jaha ya juu zaidi na kundufu katika viumbe

يَا رَبِّ صَلِّ عَلَى مُحَمَّد وَاسْلُكْ بِنَا رَبِّ خَيْرَ مَهْيَعْ

Ewe Mola, mswalie Muhammad
Na utuongoze ewe Mola, njia bora zaidi

يَا رَبِّ صَلِّ عَلَى مُحَمَّد وَعَافِنَا وَاشْفِ كُلَّ مُوجَعْ

Ewe Mola, mswalie Muhammad
Na utusamehe na umpoze kila mwenye kuumwa

يَا رَبِّ صَلِّ عَلَى مُحَمَّد وَأَصْلِحِ القَلْبَ وَاعْفُ وَانْفَعْ

Ewe Mola, mswalie Muhammad
Na uutengeze moyo, na usamehe na unufaishe

يَا رَبِّ صَلِّ عَلَى مُحَمَّد          وَاكْفِ المُعَادِي وَاصْرِفْهُ وَارْدَعْ

Ewe Mola, mswalie Muhammad
Na umtoshe adui na umuepushe na umkomeshe

يَا رَبِّ صَلِّ عَلَى مُحَمَّد          نَحُلُّ فِي حِصْنِكَ المُمَنَّعْ

Ewe Mola, mswalie Muhammad
Tuingie kwenye ngome Yako yenye kukinga

يَا رَبِّ صَلِّ عَلَى مُحَمَّد          رَبِّ ارْضَ عَنَّا رِضَاكَ الأَرْفَعْ

Ewe Mola, mswalie Muhammad
Mola turidhie radhi Yako ya juu

يَا رَبِّ صَلِّ عَلَى مُحَمَّد          وَاجعَلْ لَنَا فِي الجِنَانِ مَجْمَعْ

Ewe Mola, mswalie Muhammad
Na utujaalie makutano katika pepo

يَا رَبِّ صَلِّ عَلَى مُحَمَّد          رَافِقْ بِنَا خَيْرَ خَلْقِكَ اجْمَعْ

Ewe Mola, mswalie Muhammad
Utufanyie urafiki na Bora wa viumbe Vyako

يَا رَبِّ صَلِّ عَلَى مُحَمَّد          يَا ربِّ صَلِّ عَلَيْهِ وَسَلِّمْ

Ewe Mola, mswalie Muhammad
Ewe Mola, mswalie na umsalimie

اللَّهُمَّ صَلِّ وَسَلِّمْ وَبَارِكْ عَلَيْهِ وَعَلَى آلِهْ

أَعُوْذُ بِاللَّهِ مِنَ الشَّيْطَانِ الرَّجِيْمِ

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ

( إِنَّا فَتَحۡنَا لَكَ فَتۡحٗا مُّبِينٗا ۝ لِّيَغۡفِرَ لَكَ ٱللَّهُ مَا تَقَدَّمَ مِن ذَنۢبِكَ وَمَا
تَأَخَّرَ وَيُتِمَّ نِعۡمَتَهُۥ عَلَيۡكَ وَيَهۡدِيَكَ صِرَٰطٗا مُّسۡتَقِيمٗا ۝ وَيَنصُرَكَ ٱللَّهُ
نَصۡرًا عَزِيزًا ۝) ( لَقَدۡ جَآءَكُمۡ رَسُولٞ مِّنۡ أَنفُسِكُمۡ عَزِيزٌ عَلَيۡهِ مَا
عَنِتُّمۡ حَرِيصٌ عَلَيۡكُم بِٱلۡمُؤۡمِنِينَ رَءُوفٞ رَّحِيمٞ ۝ فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَقُلۡ حَسۡبِيَ
ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ عَلَيۡهِ تَوَكَّلۡتُۖ وَهُوَ رَبُّ ٱلۡعَرۡشِ ٱلۡعَظِيمِ ۝) ( إِنَّ ٱللَّهَ
وَمَلَٰٓئِكَتَهُۥ يُصَلُّونَ عَلَى ٱلنَّبِيِّۚ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ صَلُّواْ عَلَيۡهِ وَسَلِّمُواْ
تَسۡلِيمًا ۝)

اللَّهُمَّ صَلِّ وَسَلِّمْ وَبَارِكْ عَلَيْهِ وَعَلَى آلِهْ

بسمِ اللهِ الرَّحمنِ الرَّحِيم

اَلحَمْدُ لِلّهِ الَّذِيْ هَدَانَا بِعَبْدِهِ المُخْتَارِ مَن دَعَانَا

Kila jinsi ya sifa njema ni za Allah, ambae ametuongoza
Kwa kupitia mja wake ambae ametulingania kwake

إِلَيْهِ بِالإِذْنِ وَقَدْ نَادَانَا لَبَّيْكَ يَا مَنْ دَلَّنَا وَ حَدَانَا

Kwa idhini, na hakika ametuita.
“Tunakuitikia ewe ambae umetuelekeza na umetuhimiza!”

صَلَّى عَلَيْكَ اللَّهُ بَارِئُكَ الَّذِي بِكَ يَا مُشَفَّعُ خَصَّنَا وَحَبَانَا

Mola aliyekuumba akuteremshie rehema ewe ambae
Kwa kupitia wewe ewe muombezi, ametuhusisha na ametupatia

مَعَ آلِكَ الأَطْهَارِ مَعْدِنِ سِرِّكَ الْـ أَسْمى فَهُمْ سُفُنُ النَّجَاةِ حِمَانَا

Pamoja na jamaa zako walio safi, machimbuko ya siri ya juu,
Na wao ndio majahazi ya kuokoka, ndio ngome yetu

وَعَلَى صَحَابَتِكَ الكِرَامِ حُمَاةِ دِيْـ ـنِكَ أَصْبَحُوا لِوَلَائِهِ عُنْوَانَا

Na masahaba zako waliohami dini yako
Hawakuacha katika kumnusuru kuwa wako mbele

وَالتَّابِعِيْنَ لَهُمْ بِصِدْقٍ مَا حَدَا حَادِي المَوَدَّةِ هَيَّجَ الأَشْجَانَا

Na waliowafuata wao kwa ukweli, muda wa mwenye
kusukuma wa mapenzi atasukuma, akaharakisha huzuni.

وَاللهِ مَا ذُكِرَ الحَبِيبُ لَدَى المُحِبّ      إِلَّا وَأَضْحَى وَالِهًا نَشْوَانَا

Wallahi naapa, hatajwi kipenzi kwa mwenye kupenda
Ispokuwa huwa ni mwenye kutoshea kutokana na mapenzi, na hulewa.

أَيْنَ الْمُحِبُّوْنَ الَّذِيْنَ عَلَيْهِمُ      بَذْلُ النُّفُوسِ مَعَ النَّفَائِسِ هَانَا

Wako wapi wale wenye kupenda ambao kwao wao
Kutoa nafsi na vilivo ghali zimekuwa twevu?

لَا يَسْمَعُوْنَ بِذِكْرِ طَهَ المُصْطَفَى      إِلَّا بِهِ انْتَعَشُوا وَأَذْهَبَ رَانَا

Hawasikii utajo wa Taha aliyechaguliwa
isipokuwa kwa huo utajo wanapata nishati na unaondoa doa moyoni

فَاهْتَاجَتِ الأَرْوَاحُ تَشْتَاقُ الْلِّقَا      وَتَحِنُّ تَسْأَلُ رَبَّهَا الرِّضْوَانَا

Na zinaharakika nyoyo zinatamani kukutana,
na zinapiga vitunu, zinamuomba radhi Mola wake.

حَالُ المُحِبِّيْنَ كَذَا فَاسْمَعْ إِلَى      سِيَرِ الْمُشَفَّعِ وَارْهِفِ الآذَانَا

Hii ndiyo hali ya wapenzi, basi sikiliza
mienendo ya Mwenye kukubaliwa uombezi na upulike masikizi

وَانْصِتْ إِلَى أَوْصَافِ طَهَ المُجْتَبَى      وَاحْضِرْ لِقَلْبِكَ يَمْتَلِئْ وِجْدَانَا

Na unyamaze usikilize sifa za Taha aliyechaguliwa,
na uhudhurishe moyo wako, utajaa ladha na mapenzi.

يَا رَبَّنَا صَلِّ وَسَلِّمْ دَائِمًا      عَلَى حَبِيْبِكَ مَنْ إِلَيْكَ دَعَانَا

Ewe Mola wetu, mswalie na umsalimie daima
Kipenzi Chako ambae ametuita Kwako

اللَّهُمَّ صَلِّ وَسَلِّمِ وَبَارِكْ عَلَيْهِ وَعَلى آلِهْ

نَبَّأَنَا اللَّهُ فَقَالَ "جَاءَكُمْ          نُوْرٌ" فَسُبْحَانَ الَّذِيْ أَنْبَانَا

Allah ametupa habari akatwambia: {amewajia nyinyi Nuru.}
Basi utukufu wa mawi ni wa Ambae ametupa habari!

وَالنُّوْرُ طَهَ عَبْدُهُ مَنَّ بِهِ          فِي ذِكْرِهِ أَعْظِمْ بِهِ مَنَّانَا

Na Nuru ni Taha, mja Wake, ambae ameneemesha kwaye, katika utajo wake. Ni utukufu ulioje wa Mwenye kuneemesha!

هُوَ رَحْمَةُ الْمَوْلَى تَأَمَّلْ قَوْلَهُ          فَلْيَفْرَحُوْا. وَاغْدُ بِهِ فَرْحَانَا

Yeye ndiye Rehema ya Mola. Zingatia neno Lake: {basi wafurahi},
na uwe mwenye furaha

مُسْتَمْسِكًا بِالعُرْوَةِ الْوُثْقَى وَمُعْـ          ـتَصِمًا بِحَبْلِ اللَّهِ مَنْ أَنْشَانَا

Ilhali umeshikana na Kamba isokatika
na umeshikana na Kamba ya Allah ambae ametuumba

وَاسْتَشْعِرَنْ أَنْوَارَ مَنْ قِيْلَ مَتَى          كُنْتَ نَبِيًّا قَالَ آدَمُ كَانَا

Na uhisi mianga ya ambae ameambiwa, “Ni lini ulikuwa nabii?”
Akasema: <Adamu alikuwa

بَيْنَ التُّرَابِ وَبَيْنَ مَاءٍ فَاسْتَفِقْ          مِنْ غَفْلَةٍ عَنْ ذَا وَكُنْ يَقْظَانَا

baina ya mchanga na baina ya maji.>
Basi zindukana kutokana na kughafilika na hili na uwe macho.

وَاعْبُرْ إِلَى أَسْرَارِ رَبِّي لَمْ يَزَلْ          يَنْقُلُنِيْ بَيْنَ الخِيَارِ مُصَانَا

Na upitie siri za <Mola wangu uwee ananigurisha
baina ya wabora ilhali nimehifadhika

لَمْ تَفْتَرِقْ مِنْ شُعْبَتَيْنِ إِلَّا أَنَا          فِي خَيْرِهَا حَتَّى بُرُوْزِيَ آنَا

Hazikufarikiana pande mbili ispokuwa mimi huwa
katika bora yao, hadi kudhihiri kwangu kukafika

فَأَنَا خِيَارٌ مِنْ خِيَارٍ قَدْ خَرَجْتُ          مِنْ نِكَاحٍ لِي إِلَهِيَ صَانَا

Basi mimi ni wabora kutokana na wabora,
hakika nimetokana na nikaha, Mola amenihifadhi

طَهَّرَهُ اللَّهُ حَمَاهُ اخْتَارَهُ          وَمَا بَرَى كَمِثْلِهِ إِنْسَانَا

Allah amemtwahirisha, amemtunuku na amemchagua,
na hajaumba binadamu mfano wake.

وَبِحُبِّهِ وَبِذِكْرِهِ وَالنَّصْرِ وَالتَّـ          ـوْقِيْرِ رَبُّ العَرْشِ قَدْ أَوْصَانَا

Na kwa kumpenda yeye, na kumtaja na kumnusuru
na kumheshimu, Mola wa arshi ametuusia.

يَا رَبَّنَا صلِّ وَسَلِّمْ دَائِمًا          عَلَى حَبِيْبِكَ مَنْ إِلَيْكَ دَعَانَا

Ewe Mola wetu, mswalie na umsalimie daima
Kipenzi Chako ambae ametuita Kwako

اللَّهُمَّ صَلِّ وَسَلِّم وَبَارِكْ عَلَيْهِ وَعَلى آلِهْ

هَذَا وَقَدْ نَشَرَ الإِلَهُ نُعُوْتَهُ      فِي الْكُتبِ بَيَّنَهَا لَنَا تِبْيَانَا

Hakika Mola ameeneza sifa zake
katika vitabu, ametubainishia kubainisha.

أَخَذَ مِيْثَاقَ النَّبِيِّيْنَ لَمَا      آتَيْتُكُمْ مِنْ حِكْمَةٍ إِحْسَانَا

Amechukua ufungeto kwa manabii kuwa
<Nikisha kuwapatiya hekima ilhali kuwatendea wema,

وَجَاءَكُمْ رَسُوْلُنَا لَتُؤْمِنُنَّ      وَتَنْصُرُونَ وَتُصْبِحُوْنَ اعْوَانَا

Kisha akawajieni mjumbe Wetu, hakika mutaamini
na mutamnusuru na muwe wasaidizi

قَدْ بَشَّرُوْا أَقْوَامَهُمْ بِالمُصْطَفَى      أَعظِمْ بِذَلِكَ رُتْبَةً وَمَكَانَا

Na hakika wamebashiria Mustafa kwa umma wao.
Ni utukufu ulioje na daraja kwa hilo!

فَهُوَ وَإِنْ جَاءَ الأَخِيْرُ مُقَدَّمٌ      يَمْشُوْنَ تَحْتَ لِوَاءِ مَنْ نَادَانَا

Na yeye hata akija wa mwisho ametangulizwa.
Watatembea chini ya bendera ya aliyetulingania.

يَا أُمَّةَ الإِسْلَامِ أَوَّلُ شَافِعٍ      وَمُشْفَّعٍ أَنَا قَطُّ لَا أَتَوَانَى

<Enyi umma wa kiislamu, muombezi wa kwanza
na mwenye kukubaliwa uombezi ni mimi! Wala sisiti

حَتَّى أُنَادَى ارْفَعْ وَسَلْ تُعْطَ وَقُلْ     يُسْمَعْ لِقَوْلِكَ نَجْمُ فَخْرِكَ بَانَا

hadi niitwe, “Inua kichwa, na uombe utapewa,
na useme neno lako litasikilizwa, nyota yako ya fahari imebainika.

وَلِوَاءُ حَمْدِ اللَّهِ جَلَّ بِيَدِي     وَلَأَ وَّلًا آتِي أَنَا الجِنَانَا

Na bendera ya sifa njema ya Allah iko mkononi mwangu
na ni mimi wa kwanza kuziendea pepo

وَأَكْرَمُ الْخَلْقِ عَلَى اللَّهِ أَنَا     فَلَقَدْ حَبَاكَ اللَّهُ مِنْهُ حَنَانَا

Na m`bora wa viumbe kwa Allah ni mimi.>
Hakika Mola amekupatia sikitiko

وَلَسَوْفَ يُعْطِيْكَ فَتَرْضَى جَلَّ مِنْ     مُعْطٍ تَقَاصَرَ عَنْ عَطَاهُ نُهَانَا

Mola atakupa hadi uridhie,
ni mtukufu sana anaetoa, akili zetu hazijafikia utoaji Wake

بِاللَّهِ كَرِّرْ ذِكْرَ وَصْفِ مُحَمَّدٍ     كَيْمَا تُزِيْحَ عَنِ القُلُوْبِ الرَّانَا

Kwa haki ya Allah, karirini kutaja sifa ya Muhammad
ili uondoshe uchafu nyoyoni.

يَا رَبَّنَا صَلِّ وَسَلِّمْ دَائِمًا     عَلَى حَبِيْبِكَ مَنْ إِلَيْكَ دَعَانَا

Ewe Mola wetu, mswalie na umsalimie daima
Kipenzi Chako ambae ametuita Kwako

اللَّهُمَّ صَلِّ وَسَلِّمْ وَبَارِكْ عَلَيْهِ وَعَلَى آلِهْ

لَمَّا دَنَا وَقْتُ الْبُرُوْزِ لِأَحْمَدٍ عَنْ إِذْنِ مَنْ مَا شَاءَهُ قَدْ كَانَا

Ilipokurubia wakati wa kudhihiri Ahmad
kwa idhini ya Ambae analotaka hakika limekuwa,

حَمَلَتْ بِهِ الأُمُّ الأَمِيْنَةُ بِنْتُ وَهْــ ـــبٍ مَنْ لَهَا أَعْلَى الإِلَهُ مَكَانَا

Amembeba yeye mama mwaminifu binti ya Wahb
--ambae Mola amemuinushia daraja yake

مِنْ وَالِدِ الْمُخْتَارِ عَبْدِ اللَّهِ بِنْ عَبْدِ لِمُطَّلِبٍ رَأَى الْبُرْهَانَا

Kutoka kwa babake aliyeteuliwa, Abdallah kijana wa
Abdulmuttalib, aliyeona hoja.

قَدْ كَانَ يَغْمُرُ نُورُ طَهَ وَجْهَهُ وَسَرَى إِلَى الإِبْنِ الْمَصُوْنِ عَيَانَا

Hakika ilikuwa nuru ya Taha ikimjaa uso wake
na ikatembea kwa mwana aliyehifadhika, wazi wazi.

وَهُوَ ابْنُ هَاشِمٍ ٱلْكَرِيْمِ الشَّهْمِ بِنْ عَبْدِ مَنَافِ بِنْ قُصَيٍّ كَانَا

Nae ni kijana wa Hashim bwana mkarimu,
kijana wa Abdumanaf, kijana wa Qusay

وَالِدُهُ يُدْعَى حَكِيْمًا شَأْنُهُ قَدِ اعْتَلَى أَعْزِزْ بِذَلِكَ شَانَا

Aliyekuwa babake akiitwa Hakim,
daraja yake imekuwa juu, ni tukufu iliyoje daraja hiyo!

وَاحْفَظْ أُصُوْلَ الْمُصْطَفَى حَتَّى تَرَى فِي سِلْسِلَاتِ أُصُوْلِهِ عَدْنَانَا

Na uhifadhi asili za aliyechaguliwa hadi uone
Adnan katika silsila ya asili zake.

فَهُنَاكَ قِفْ وَاعْلَمْ بِرَفْعِهِ إِلَى اسْـــ ـــمَاعِيْلَ كَانَ لِلْأَبِ مِعْوَانَا

Basi hapo simama na ujue kuiinusha mpaka kwa Ismail
alikuwa akimsaidia sana babake.

وَحِيْنَمَا حَمَلَتْ بِهِ آمِيْنَةٌ لَمْ تَشْكُ شَيْئًا يَأْخُذُ النِّسْوَانَا

Na Amina alipombeba
hakushtaki kitu katika yanayowapata wanawake

وَبِهَا أَحَاطَ اللُّطْفُ مِنْ رَبِّ السَّمَا أَقْصَى الْأَذَى وَالْهَمَّ وَالْأَحْزَانَا

Na upole wa Mola wa mbingu ulimzunguka yeye (Amina)
umeweka mbali udhia na hamu na huzuni.

وَرَأَتْ كَمَا قَدْ جَاءَ مَا عَلِمَتْ بِهِ أَنَّ الْمُهَيْمِنَ شَرَّفَ الْأَكْوَانَا

Na aliona ndotoni –kama ilivokuja mpokezi– ambayo alijuwa kwayo
kuwa Mola ameusharifisha ulimwengu

بِالطُّهْرِ مَنْ فِيْ بَطْنِهَا فَاسْتَبْشَرَتْ وَدَنَا الْمَخَاضُ فَأُتْرِعَتْ رِضْوَانَا

Kwa msafi ambae yumo tumboni mwake --akafurahi.
Na ikakurubia kuzaa, ikajazwa radhi[1]

---

[1] Hapa soma: سُبحَانَ الله وَالحَمدُ لله وَلَا إله إلَّا الله وَاللهُ أَكبَر mara nne. Kisha zidisha: وَلَا حَولَ وَلَا قُوَّةَ إِلَّا بِالله العَلِيّ العَظِيم فِي كُلِّ لَحظَةٍ أَبَدا عَدَدَ خَلقِهِ وَرِضَى نَفسِهِ وَزِنَةَ عَرشِهِ وَمِدَادَ كَلِمَاتِه

وَتَجَلَّتِ الْأَنْوَارُ مِنْ كُلِّ الْجِهَـــا ـــتِ فَوَقْتُ مِيلَادِ الْمُشَفَّعِ حَانَا

Na zikadhihirika nuru kutoka kila upande
basi wakati wa mazazi ya Mwenye kukubaliwa uombezi umefika.

وَقُبَيلَ فَجرٍ أَبرَزَت شَمسَ الهُدَى    ظَهَرَ الحَبِيبُ مُكَرَّماً وَمُصَانَا

Na kabla kidogo ya alfajiri ilidhihirisha jua la uongofu,
kipenzi alidhihiri ilhali amekirimiwa na amehifadhiwa.

# مَحَلُّ الْمَقَام

صَلَّى اللَّهُ عَلَى مُحَمَّدْ　　صَلَّى اللَّهُ عَلَيْهِ وَسَلَّمْ (ثَلَاثًا)

يَا نَبِيْ سَلَامْ عَلَيْكَ　　يَا رَسُوْل سَلَامْ عَلَيْكَ

Ewe Mtume mtukufu wa daraja, salamu juu yako!
Ewe Mjumbe, salamu juu yako!

يَا حَبِيْبْ سَلَامْ عَلَيْكَ　　صَلَوَاتُ اللَّه عَلَيْكَ

Ewe Kipenzi, salamu juu yako!
Rehema za Allah ziwe juu yako!

أَبْرَزَ اللَّهُ الْمُشَفَّعْ　　صَاحِبَ الْقَدْرِ الْمُرَفَّعْ

Mola amemdhihirisha mwenye kukubaliwa uombezi
mwenye cheo cha juu.

فَمَلَا النُّوْرُ النَّوَاحِيْ　　عَمَّ كُلَّ الْكَوْنِ أَجْمَعْ

Nuru ikajaza pambizo,
Imeenea ulimwengu wote.

نُكِّسَتْ أَصْنَامُ شِرْكٍ　　وَبِنَا الشِّرْكِ تَصَدَّعْ

Yaliangushwa masanamu ya ushirikina,
Na jengo la ushirikina likavunjika.

وَدَنَا وَقْتُ الْهِدَايَة　　وَحِمَى الْكُفْرِ تَزَعْزَعْ

Na ukakurubia wakati wa uongofu,
Na ngome za ukafiri zikatingishika.

مَرْحَبًا أَهْلًا وَسَهْلًا بِكَ يَا ذَا الْقَدْرِ الأَرْفَعْ

Karibu kwa jamaa zako na sehemu nzuri
Ewe mwenye cheo cha juu zaidi!

يَا إِمَامَ اهْلِ الرِّسَالَةْ مَنْ بِهِ الآفَاتُ تُدْفَعْ

Ewe kiongozi wa wenye ujumbe,
Ambae kwa ajili yake maafa huzuilika!

أَنْتَ فِي الْحَشْرِ مَلَاذٌ لَكَ كُلُّ الْخَلْقِ تَفْزَعْ

Wewe ndiye wa kukimbiliwa siku ya kufufuliwa na kukusanywa.
Viumbe wote watakukimbilia wewe.

وَيُنَادُوْنَ تَرَى مَا قَدْ دَهَى مِنْ هَوْلٍ أَفْظَعْ

Na watalingania, “Unaona ambayo
Yalotupata kutokamana na yenye kutisha?”

مَرْحَبًا يَا نُوْرَ عَيْنِيْ (مَرْحَبًا) مَرْحَبًا جَدَّ الْحُسَيْنِ (مَرْحَبًا)

Tunakukongowea, ewe Nuru ya macho yangu!
Tunakukongowea, ewe Babu wa Husayn!

فَلَهَا أَنْتَ فَتَسْجُدْ وَتُنَادَى اشْفَعْ تُشَفَّعْ

Kwa ajili ya hilo, utasujudu
Na utalinganiwa: “Ombea na utakubaliwa!”

فَعَلَيْكَ اللّٰهُ صَلَّى مَا بَدَا النُّوْرُ وَشَعْشَعْ

Basi twamuomba Mola akuswalie
Kila wakati mwangaza utadhihiri na kung'ara.

وَبِكَ الرَّحْمَن نَسْأَلْ          وَإِلَهُ الْعَرْشِ يَسْمَعْ

Kwa kupitia kwako tunamuomba Mwingi wa rehema,
Na Mola wa arshi anajibu.

رَبِّ فَاغْفِرْ لِيْ ذُنُوْبِيْ (يَا اللّه)          بَرْكَةِ الهَادِي الْمُشَفَّعْ (يَا اللّه)

Ewe Mola, nisamehe madhambi yangu
Kwa baraka za kiongozi, mwenye kukubaliwa uombezi, Muhammad

يَا عَظِيْمَ الْمَنِّ يَا رَبّ          شَمْلَنَا بِالمُصْطَفَى اجْمَعْ

Ewe Mtukufu wa wema, ewe Mola
Tukusanye na Mustafa sote

وَبِهِ فَانْظُرْ إِلَيْنَا          وَاعْطِنَا بِه كُلَّ مَطْمَعْ

Na kwa ajili yake, tuangalie
Na kwa ajili yake, tupatie kila tunalotamani

وَاكْفِنَا كُلَّ الْبَلَايَا          وَادْفَعِ الآفَاتِ وَارْفَعْ

Na tutosheleze kila balaa
Na uyazuilie maafa na uyaondoshe

صَلَّى اللَّه عَلَى مُحَمَّدْ          صَلَّى اللَّه عَلَيْه وَسَلَّمْ

Ewe Allah, mswalie Muhammad
Ewe Allah, mswalie na umsalimie

وَاسْقِنَا يَا رَبّ أَغِثْنَا          بِحَيًا هَطَّالْ يَهْمَعْ

Na utunywishe ewe Mola, utupe usaidizi
Kwa mvua yenye kuleta uhai yenye kushuka sana

وَاخْتِمِ الْعُمْرَ بِحُسْنَى        وَاحْسِنِ الْعُقْبَى وَمَرْجَعْ

Utukhitimishie umri kwa wema
Na uufanye mzuri mwisho na marejeo

وَصَلَاةُ اللّٰهِ تَغْشَى        مَنْ لَهُ الْحُسْنُ تَجَمَّعْ

Na swala za Allah zimfinike
Yule ambae uzuri umemkusanyikia yeye

أَحْمَدَ الطُّهْرَ وآلَه        وَالصَّحَابَه مَا السَّنَا شَعْ

Ahmad wa twahara na Jamaa zake
na Masahaba, kila mwangaza unapowaka

اللَّهُمَّ صَلِّ وَسَلِّمْ وَبَارِكْ عَلَيْهِ وَعَلَى آلِهْ

وُلِدَ الحَبِيْبُ فَخَرَّ حَالًا سَاجِدًا لِلَّهِ مَنْ أَنْشَانَا وَبَرَانَا

Kipenzi alizawa hapo hapo akapomoka
kumsujudia Allah Ambae ametuumba na kututengeza.

وَرِعَايَةُ الْمَوْلَى تُحِيطُ بِأَحْمَدٍ فِيْ كُلِّ حِيْنٍ بَاطِنًا وَعِيَانَا

Na uangalizi wa Mola unamzunguka Ahmad
katika kila wakati na siri na dhahiri.

قَدْ أَرْضَعَتْهُ الْأُمُّ ثُمَّ ثُوَيْبَةٌ وَحَلِيْمَةٌ مَنْ سَعْدُهَا قَدْ بَانَا

Alimnyonyesha yeye mama, kisha Thuwayba
na Halima ambae furaha yake ilidhihiri.

قَدْ بَشَّرَتْ ثُوَيبَةٌ سَيِّدَهَا أَبَا لَهَبٍ أَعْتَقَهَا فَرْحَانَا

Hakika Thuwayba alimpa bishara bwanake,
Abu Lahab, na akamuacha huru kwa kufurahi.

لَمْ يَنْسَ خَالِقُنَا فَرْحَتَهُ بِالْمُصْطَفَى وَبِذَا الحَدِيْثُ أَتَانَا

Muumba wetu hakusahau furaha yake (Abu Lahab)
kumfurahia al-Mustafa, na kuhusu hili hadithi imetujiya

أَنَّ الْعَذَابَ مُخَفَّفٌ فِيْ كُلِّ إِثْـــ ـــنَيْنِ لِفَرْحَتِهِ بِمَنْ وَافَانَا

Kuwa adhabu huhafifishwa kila Jumatatu
kwa kumfurahia ambae ametutekelezea haki yetu.

هَذَا مَعَ الْكُفْرِ فَكَيْفَ بِفَرْحَةٍ مِنْ ذِيْ فُؤَادٍ امْتَلَا إِيْمَانَا

Hii ni pamoja na ukafiri,
basi ni vipi furaha ya kifua kilichojaa Imani?

وَرَأَتْ حَلِيمَةُ مَا رَأَتْ مِنْ بَرَكَــــــتِ مُحَمَّدٍ مَا حَيَّرَ الْأَذْهَانَا

Halima aliona aliyoyaona kutokana na Baraka
za Muhammad, ambazo zimetosheza akili.

دَرَّ لَهُ الثَّدْيُ وَقَدْ كَانَ ابْنُهَا يَبِيْتُ يَبْكِيْ مُسْغَبًا جيعَانَا

Kifua chake kilijaa maziwa, na alikuwa mwanawe
akilala ilhali analia kwa taabu na njaa

لَكِنَّهُ لَيْلَةَ أَنْ جَاءَ الحَبِيْــ ـــبُ بَاتَ مَوْفُوْرَ الرِّضَا شَبْعَانَا

Lakini usiku aliokuja Kipenzi,
mwanawe alilala hali ya kujaa radhi na ameshiba

وَدَرَّتِ النَّاقَةُ أَلْبَانًا وَقَدْ سَمُنَتْ دُوَيْبَتُهَا فَكَانَ شَانَا

Na ngamia alijaa maziwa
na kimenenepa kijipunda chake, na likawa jambo

أَنْكَرَهُ رِفْقَتُهَا وَسَلَّمَتْ أَشْجَارٌ أَحْجَارٌ عَلَى مَوْلَانَا

Walimshangaa waliofuatana nae,
na miti na mawe yalimsalimia bwana wetu.

سُبْحَانَ مَنْ أَنْطَقَ أَشْجَارًا وَأَحْــ ـــجَارًا تُحَيِّيْ الْمُصْطَفَى سُبْحَانَا

Utakatifu wa mawi wa Ambae ametamsha miti na mawe
yanamsalimia al-Mustafa, utakatifu wa mawi ni Wake!

يَا رَبَّنَا صَلِّ وَسَلِّمْ دَائِمًا عَلَى حَبِيْبِكَ مَنْ إِلَيْكَ دَعَانَا

Ewe Mola wetu, mswalie na umsalimie daima
Kipenzi Chako ambae ametuita Kwako

اللَّهُمَّ صَلِّ وَسَلِّمِ وَبَارِكْ عَلَيْهِ وَعَلى آلِهْ

هَذَا وَقَدْ نَشَأَ الحَبِيْبُ بِسِيْرَةٍ مَرْضِيَّةٍ وَمَا أَتَى عِصْيَانَا

Hakika Kipenzi ameinukia kwa mwenendo wa kuridhiwa
na hajaendea madhambi.

تَرْعَاهُ عَيْنُ اللَّهِ مَنْ أَدَّبَهُ أَحْسَنَ تَأْدِيْبَ النَّبِيْ إِحْسَانَا

Unamchagua yeye uangalizi wa Mola ambae amemfunza (Mtume) mtukufu wa daraja adabu na amemfunza vizuri na kwa wema.

فَنَشَا صَدُوْقًا مُحْسِنًا ذَا عِفَّةٍ وَفُتُوَّةٍ وَأَمَانَةٍ مِعْوَانَا

Akainukia ni mkweli sana, mtenda mema, mwenye kujikenga,
muungwana, uaminifu, msaidizi sana

ذَا هِمَّةٍ وَشَجَاعَةٍ وَتَوَقُّرٍ وَمَكَارِمٍ لَا تَحْتَصِي حُسْبَانَا

Mwenye hima, ushujaa, heshima
na tabia njema hazihesabiki.

دُعِيَ الْأَمِيْنُ وَهُوَ فِيْ أَهْلِ السَّمَا نِعْمَ الْأَمِيْنُ لَهُ الْمُهَيْمِنُ صَانَا

Ameitwa muaminifu, nae kwa wa mbinguni
ni m`bora wa uaminifu, Mola amemhifadhi

ذَهَبَتْ بِهِ الْأُمُّ تَزُوْرُ أَبَاهُ فِيْ طَيْبَةَ إِذْ فِيْهَا الحِمَامُ كَانَا

Mama (Amina) alienda nae kumzuru baba (Abdallah)
huko Tayba (Madina) ambapo ndipo alipofariki

وَالْمُصْطَفَى فِيْ بَطْنِهَا وَقَدْ أَتَى عَلَيْهِ سِتٌّ مِنْ سِنِيْهِ الآنَا

na aliyechaguliwa yumo tumboni mwake
na imemfikia yeye miaka sita sasa.

وَقَدْ أَتَاهَا الْمَوْتُ حِيْنَ رُجُوْعِهَا فَحَبَاهُ عَبْدُ الْمُطَّلِبِ حَنَانَا

Yamemjiya yeye mauti wakati wa kurudi,
Abdul Muttalib akamtunuku (Mtume) huruma

سَنَتَيْنِ وَافَاهُ الحِمَامُ فَضَمَّهُ عَمٌّ مَلَا الْعَطْفُ عَلَيْهِ جَنَانَا

Miaka miwili, yakamjia yeye mauti,
akamchukua yeye Ami, aliyejaza moyo wake huruma.

خَطَبَتْهُ بِنْتُ خُوَيْلِدٍ فِي الخَمْسِ وَالْـ ـعِشْرِيْنَ حَازَتْ بِالمُشَفَّعِ شَانَا

Alimposa yeye Khadija binti ya Khuwaylid katika miaka ishirini na tano,
amepata daraja kwa kupitia kwa (Mtume) Mwenye kukubaliwa uombezi.

قَدْ حَقَّقَ الْمَوْلَى لَهَا آمَالَهَا نَالَتْ سَلَامًا عَالِيًا وَمَكَانَا

Hakika Mola alimhakikishia matarajio yake,
amepata salamu ya juu na sehemu ya juu.

وَحَلَّ مُشْكِلَةً لِوَضْعِ الْحَجَرِ الْـ أَسْوَدِ فِيْ الْكَعْبَةِ حَيْثُ أَبَانَا

Na (Mtume) alisuluhisha tatizo la kuweka jiwe leusi katika al-K'aba, pale alipobainisha

عَنْ سِعَةِ الْعَقْلِ وَوَقَّادِ الحِجَا سُبْحَانَ مَنْ عَلَّمَهُ وَأَعَانَا

ukundufu wa akili na uerevu wake.
Utakatifu wa mawi ni wa aliyemfundisha na kumsaidia!

يَا رَبَّنَا صَلِّ وَسَلِّمْ دَائِمًا عَلَى حَبِيْبِكَ مَنْ إِلَيْكَ دَعَانَا

Ewe Mola wetu, mswalie na umsalimie daima
Kipenzi Chako ambae ametuita Kwako

اللَّهُمَّ صَلِّ وَسَلِّمِ وَبَارِكْ عَلَيْهِ وَعَلى آلِهْ

وَأَتَاهُ جِبْرِيْلُ بِوَحْيِ اللَّهِ فِيْ     غَارِ حِرَاءٍ يَعْبُدُ الرَّحْمَنَ

Na akamjiya yeye Jibril kwa wahyi wa Allah,
katika pango la Hira ilhali anamuabudu Mwingi wa rehema

وَضَمَّهُ الثَّلَاثَ ثُمَّ أَرْسَلَهُ     اِقْرَأْ وَرَبُّكَ عَلَّمَ الإِنْسَانَا

Akambana mara tatu kisha akamuacha:
<soma, na Mola wako amemfundisha binaadamu.>

فَدَعَا ثَلَاثًا فِي خَفَا فَأَتَاهُ أَنْ     اِصْدَعْ بِمَا تُؤمَرْ بِهِ إِعْلَانَا

Akalingania miaka mitatu kwa siri
kisha akamjia kuwa: <yatangaze uliyoamrishwa kwa wazi.>

كَثُرَ الأَذَى وَهُوَ الصَّبُوْرُ لِرَبِّهِ     وَهُوَ الشَّكُورُ وَكَانَ لَا يَتَوَانَى

Umezidi udhiya, nae ni mvumilivu sana kwa ajili ya Mola wake
na ni mwenye kushukuru sana na alikuwa hasiti.

مَاتَتْ خَدِيْجَةُ وَأَبُو طَالِبٍ فِي الْــ     ـــخَمْسِيْنَ فَاشْتَدَّ الأَذَاءُ فُنُوْنَا

Khadija na Abu Talib walikufa akiwa katika umri wa miaka hamsini,
yakazidi kila aina ya maudhi.

وَأَتَى ثَقِيْفًا دَاعِيًا فَرَمَوْهُ بِالْــ     أَحْجَارِ بَلْ أَغْرَوْا بِهِ الصِّبْيَانَا

Akaja Thaqif ilhali alingania, wakamrushia mawe
bali wakamtumia watoto

مَلَكُ الجِبَالِ أَتَى فَقَالَ اطْبِقُهَا     فَقَالَ لَا، بَلْ أَرْتَجِيْ العُقْبَانَا

Malaika wa majabali akaja akasema, “Niyaambatishe?”
Akasema, “Hapana, bali natarajia kizazi chao.”

أَسْرَى بِهِ الْمَوْلَى وَصَلَّى خَلْفَهُ الرُّ سْلُ وَشَاهَدَ بَرْزَخًا وَجِنَانَا

Mola alimpeleka usiku, wakaswali nyuma yake Mitume,
na akaona barzakh na pepo.

عَرَجَ الْحَبِيْبُ إِلَى السَّمَوَاتِ الْعُلَى وَالْعَرْشِ وَالْكُرْسِيْ رَأَى مَوْلَانَا

Kipenzi alipanda mbingu za juu
na arshi na kiti cha enzi - na amemuona Mola wetu.

وَالْإِذْنُ بِالْهِجْرَةِ جَاءَ لِيَثْرِبِ فَبِهِ ازْدَهَى الْبَلَدُ الْكَرِيْمُ وَزَانَا

Na ruhusa ya kugura Yathrib ikaja,
na kwa ajili yake ukaimarika na kuwa mzuri mji mwema

فَأَقَامَ عَشْرًا دَاعِيًا وَمُجَاهِدًا وَصَحَابُهُ كَانُوا لَهُ أَعْوَانَا

Akaishi hapo miaka kumi ilhali akailingania na akifanya jihadi
na masahaba zake wakawa wasaidizi wake.

لَا يَرْفَعُوْنَ إِذَا أَتَى أَصْوَاتَهُمْ بَلْ لَا يُحِدُّوْنَ البَصَرِ إِمْعَانَا

(Mtume) anapowajia hawainushi sauti
bali hawamkodolei macho kwa kumuangalia.

قَدْرًا وَتَعْظِيْمًا لِشَأْنِ مُحَمَّدٍ إِذْ قَدْ تَلَوْا فِيْ فَضْلِهِ قُرْآنَا

Kwa ajili ya kuheshimu na kutukuza daraja ya Muhammad
kwani wamesoma Qurani kuhusu ubora wake

وَلَقَدْ رَأَوْا مِنْ خُلُقِهِ عَجَبًا وَكَمْ قَدْ شَاهَدُوا مَا حَيَّرَ الأَذْهَانَا

Na hakika wameona ajabu kutokana na tabia zake,
na ni mengi wameyaona ambayo yanatosheza akili

كَرَمًا وَعَفْوًا وَالسَّخَا وَتَوَاضُعًا        وَالْجِذْعَ حَنَّ مَحَبَّةً وَحَنَانَا

Ukarimu, usamehevu, utoaji na unyenyekevu,
na kigogo kimepiga kitunu kwa mapenzi na kite

وَالْمَاءَ مِنْ بَيْنِ الْأَصَابِعِ نَابِعًا        وَالْجَيْشَ أَضْحَى شَارِبًا رَيَّانَا

Na maji yamechimbuka kutoka kwenye vidole vyake
na jeshi likawa limekunywa na limekatika kiu.

وَاللّٰهِ قَدْ عَظُمَتْ مَعَاجِزُ أَحْمَدٍ        رَفَعَ الْمُهَيْمِنُ لِلنَّبِيِّ مَكَانَا

Naapa kwa Allah, hakika yamekuwa mitukufu miujiza ya Ahmad,
Mola amempandisha Nabii daraja!

وَلَقَدْ غَزَا سَبْعًا وَعِشْرِيْنَ مَعَ الصَّـــ        ـــحْبِ رِجَالًا قَدْ مَشَوْا رُكْبَانَا

Na hakika amepigana mara ishirini na saba pamoja na masahaba zake
(mara) kwa kutembea, na (mara) kwa kupanda.

أَكْرِمْ بِهِ وَبِصَحْبِهِ وَبِتَابِعٍ        يَا رَبِّ أَلْحِقْنَا بِهِمْ إِحْسَانَا

Ni utukufu ulioje wake na masahaba zake na mfuasi!
Ewe Mola, tukutanishe kwa ihsani!

يَا رَبَّنَا صَلِّ وَسَلِّمْ دَائِمًا        عَلَى حَبِيْبِكَ مَنْ إِلَيْكَ دَعَانَا

Ewe Mola wetu, mswalie na umsalimie daima
Kipenzi Chako ambae ametuita Kwako

اللّٰهُمَّ صَلِّ وَسَلِّمْ وَبَارِك عَلَيْهِ وَعَلَى آلِهِ

# الدُّعَاءُ

## بسمِ اللهِ الرَّحمنِ الرَّحِيم

الحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ العَالَمِيْن اللّهُمَّ صَلِّ وَسَلِّمْ عَلَى سَيِّدِنَا مُحَمَّدٍ فِي الأَوَّلِيْن وَصَلِّ وَسَلِّمْ عَلَى سَيِّدِنَا مُحَمَّدٍ فِي الآخِرِيْن وَصَلِّ وَسَلِّمْ عَلَى سَيِّدِنَا مُحَمَّدٍ فِي النَّبِيِّيْن وَصَلِّ وَسَلِّمْ علَى سَيِّدِنَا مُحَمَّدٍ فِي المُرْسَلِيْن وَصَلِّ وَسَلِّمْ عَلَى سَيِّدِنَا مُحَمَّدٍ فِي المَلَإِ الأَعْلَى إِلَى يَوْمِ الدِّين وَصَلِّ وَسَلِّم عَلَى سَيِّدِنَا مُحَمَّدٍ وَعَلَى آلِهِ وَصَحْبِهِ أَجْمَعِيْن

وَلَقَدْ أَشَرْتُ لِنَعْتِ مَنْ أَوْصَافُهُ      تُحِيِي الْقُلُوْبَ تُهَيِّجُ الْأَشْجَانَا

Hakika nimeashiria sifa za ambae
sifa zake huhuisha nyoyo na huharakisha mapenzi.

وَاللَّهُ قَدْ أَثْنَى عَلَيْهِ فَمَا يُسَـــا      وِيْ القَوْلُ مِنَّا أَوْ يَكُوْنُ ثَنَانَا

Na Allah amemsifu,
basi huwa nini neno letu au sifa zetu?

لَكِنَّ حُبًّا فِيْ السَّرَائِرِ قَدْ دَعَا      لِمَدِيْحِ صَفْوَةِ رَبِّنَا وَحَدَانَا

Lakini mapenzi yalio ndani yametuita na yametusukuma
ili tumsifu aliyechaguliwa na Mola.

وَإِذِ امْتَزَجْنَا بِالمَوَدَّةِ هَهُنَا      نَرْفَعُ أَيْدِيْ فَقْرِنَا وَرَجَانَا

Na hapa tukiwa tumechanganyika na mapenzi,
tunainusha mikono yetu ya ufakiri, na matarajio yetu

لِلْوَاحِدِ الْأَحَدِ الْعَلِيِّ إِلَهِنَا مُتَوَسِّلِيْنَ بِمَنْ إِلَيْهِ دَعَانَا

Kwa Mmoja wa Juu, Wa Pekee, Mola wetu
ilhali ya kutawasali kwa ambae ametulingania Kwake

مُخْتَارِهِ وَحَبِيْبِهِ وَصَفِيِّهِ زَيْنِ الْوُجُوْدِ بِهِ الإِلَهُ حَبَانَا

Aliyemchagua, Kipenzi Chake, Uzuri wa kupatikana,
kwa ajili yake ndiyo Mola ametutunuku.

يَا رَبَّنَا يَا رَبَّنَا يَا رَبَّنَا بِالمُصْطَفَى اقْبَلْنَا أَجِبْ دَعْوَانَا

Ewe Mola wetu, Ewe Mola wetu, Ewe Mola wetu,
kwa ajili ya al-Mustafa tukubalie, tujibie dua yetu!

أَنْتَ لَنَا أَنْتَ لَنَا يَا ذُخْرَنَا فِيْ هَذِهِ الدُّنْيَا وَفِي أُخْرَانَا

Ni Wewe ndiye wetu, ni Wewe ndiye wetu, Ewe kanzi yetu,
katika hii dunia na akhera yetu!

أَصْلِحْ لَنَا الْأَحْوَالَ وَاغْفِرْ ذَنْبَنَا وَلَا تُؤَاخِذْ رَبِّ إِنْ أَخْطَانَا

Tutengezee hali zetu, utughufirie dhambi zetu,
na wala usitupatilize Ewe Mola tunapokosea!

وَاسْلُكْ بِنَا فِيْ نَهْجِ طَهَ الْمُصْطَفَى ثَبِّتْ عَلَى قَدَمِ الحَبِيْبِ خُطَانَا

Utuongoze kwenye njia ya Taha, al-Mustafa,
tuthibitishe hatua zetu katika njia ya Kipenzi!

أَرِنَا بِفَضْلٍ مِنْكَ طَلْعَةَ أَحْمَدٍ فِيْ بَهْجَةٍ عَيْنُ الرِّضَا تَرْعَانَا

Kwa fadhla Yako, tuonyeshe uso wa Ahmad,
kwa furaha ilhali jicho la radhi linatuchunga!

وَارْبُطْ بِهِ فِيْ كُلِّ حَالٍ حَبْلَنَا وَحِبَالَ مَنْ وَدَّ وَمَنْ وَالَانَا

Na utufungamanishe nae katika kila hali,
na uwafungamanishe kila wenye kupenda na ambao wametuunga

وَالْمُحْسِنِيْنَ وَمَنْ أَجَابَ نِدَائَنَا وَذَوِيْ الْحُقُوْقِ وَطَالِباً أَوْصَانَا

Na wenye kutenda mema, na waloitikia mwito wetu,
na wenye haki, na mwenye haja alotuusia

وَالْحَاضِرِيْنَ وَسَاعِيًا فِيْ جَمْعِنَا هَا نَحْنُ بَيْنَ يَدَيْكَ أَنْتَ تَرَانَا

Na waliohudhuria, na wenye kuendea mbio kutukusanya,
hawa hapa sisi, Wewe unatuona

وَلَقَدْ رَجَوْنَاكَ فَحَقِّقْ سُؤْلَنَا وَاسْمَعْ بِفَضْلِكَ يَا سَمِيْعُ دُعَانَا

Na hakika tumekutarajia, basi tuhakikishie matarajio yetu,
na utujibu kwa fadhla Yako, Ewe Mwenye kusikia dua zetu!

وَانْصُرْ بِنَا سُنَّةَ طَهَ فِي بِقَــا ــعِ الأَرْضِ وَاقْمَعْ كُلَّ مَنْ عَادَانَا

Na unusuru sunna ya Taha kwa kupitia sisi katika ardhi
na umzuwie kila mwenye kutufanyia uadui

وَانْظُرْ إِلَيْنَا وَاسْقِنَا كَأْسَ الهَنَا     وَاشْفِ وَعَافِ عَاجِلًا مَرْضَانَا

Na utuangalie, na utunywishe glasi ya pumbao,
na uwape pozo wagonjwa wetu na uwaafu kwa haraka

وَاقْضِ لَنَا الحَاجَاتِ وَاحْسِنْ خَتْمَنَا     عِنْدَ الْمَمَاتِ وَأَصْلِحَنْ عُقْبَانَا

Na utukidhie haja zetu, na ufanye mzuri mwisho wetu
wakati wa kufa, na ututengenezee mwisho!

يَا رَبِّ وَاجْمَعْنَا وَأَحْبَابًا لَنَا     فِيْ دَارِكَ الفِرْدَوْسِ يَا رَجْوَانَا

Ewe Mola, tukutanishe na vipenzi wetu,
katika nyumba yako firdausi, Ewe matarajio yetu

بِالْمُصْطَفَى صَلِّ عَلَيْهِ وَآلِهِ     مَا حَرَّكَتْ رِيْحُ الصَّبَا أَغْصَانَا

Pamoja na al-Mustafa! Ewe Mola, mswalie na Jamaa zake kila muda pepo za
mimande zikitetemesha tandu za mti!

{سُبْحَانَ رَبِّكَ رَبِّ الْعِزَّةِ عَمَّا يَصِفُوْن ۝ وَسَلَامٌ عَلَى الْمُرْسَلِيْن ۝
وَالْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ الْعَالَمِيْن۝}

# اَلشَّرَابُ الطَّهُور

## مِن مَولِد وَسِيرَةِ بَدرِ البُدُور

## Kinywaji Twahara
Kutokana na Mazazi na Mwenendo wa (Mtume) Mwezi wa Miezi

Rehema na amani zimshukie na jamaa zake

Tungo ya Mwanachuoni

al-Habib Umar bin Muhammad bin Salim bin Hafiz

Allah amhifadhi na atunufaishe nae

Ameen



يَا رَبِّ صَلِّ عَلَى مُحَمَّد         خَيْرِ الْوَرَى جَامِعِ الْمَحَامِدِ

Ewe Mola mswalie Muhammad
M'bora wa viumbe, aliyekusanya sifa njema

يَا رَبِّ صَلِّ عَلَى مُحَمَّد         الطُّهْرِ سَيِّدِ كُلِّ سَاجِد

Ewe Mola mswalie Muhammad
Aliye twahara, bwana wa kila anaesujudu

يَا رَبِّ صَلِّ عَلَى مُحَمَّد         زَيْنِ الْوُجُوْدِ أَجَلِّ عَابِد

Ewe Mola mswalie Muhammad
Uzuri wa kupatikana, mja mtukufu zaidi

يَا رَبِّ صَلِّ عَلَى مُحَمَّد         وَامْنَحْ وَصَفِّ لَنَا الْمَوَارِدِ

Ewe Mola mswalie Muhammad
Na utupe na utusafishie manywesho

يَا رَبِّ صَلِّ عَلَى مُحَمَّد         وَجُدْ وَوَسِّعْ لَنَا الْمَشَاهِدِ

Ewe Mola mswalie Muhammad
Na utufanyie ukarimu, na utupanulie maangalizi

يَا رَبِّ صَلِّ عَلَى مُحَمَّد         وَاعْطِنَا السُّوْلَ وَالْمَقَاصِدِ

Ewe Mola mswalie Muhammad
Na utupe maombi na makusudio

يَا رَبِّ صَلِّ عَلَى مُحَمَّد وَالآلِ مَع صَحْبِهِ الْأَمَاجِد

Ewe Mola mswalie Muhammad
Pamoja na jamaa zake na masahaba watukufu

يَا رَبِّ صَلِّ عَلَى مُحَمَّد يَا رَبِّ صَلِّ عَلَيْهِ وَسَلِّم

Ewe Mola, mswalie Muhammad
Ewe Mola, mswalie na umsalimie

اللَّهُمَّ صَلِّ وَسَلِّمْ وَبَارِك عَلَيْهِ وَعَلَى آلِهِ

بسمِ اللهِ الرَّحمنِ الرَّحِيم

الْحَمْدُ لِلرَّحْمَنِ أَرْسَلَ بِالْهُدَى وَدِيْنِ حَقٍّ مُصْطَفَاهُ أَحْمَدَا

Kila jinsi ya sifa njema ni za Mwingi wa rehema.
Amemtumiliza na uongofu na dini ya haki Mteuliwa Wake, Ahmad

وَلَهُ انْتَقَى مِنْ خَلْقِهِ وَمَجَّدَا وَلَمْ يُعَظِّمْ مِثْلَ طَهَ أَحَدَا

Na yeye amemchagua kutokana na viumbe Wake na amemtukuza
Na hakutukuza yeyote kama alivomtukuza Taha

فَالْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِيْ مَنَّ بِهِ فَبِهِ اعْتَلَيْنَا وَحَوَيْنَا سُؤْدَدَا

Basi tunamshukuru Allah Ambae ameneemesha kwaye.
Kwa ajili yake tumepanda na tumekuwa na ubwana

أَرْسَلَهُ فِيْنَا بِرَحْمَتِهِ الَّتِيْ عَظُمَتْ فَحُزْنَا مَنْزِلًا مُتَفَرِّدَا

Amemtumiliza kwetu kwa rehema yake ambayo imekuwa tukufu
Tukapata Cheo cha kipekee

اخْتَارَهُ فَهُوَ الْمُعَظَّمُ شَأْنُهُ وَهُوَ الشَّفِيْعُ الْأَعْظَمُ الْأَسْنَى غَدَا

Amemchagua, basi yeye ndiye aliyetukuka Cheo chake
Nae ndiye muombezi mkubwa wa juu, kesho

وَلَهُ لِوَاءُ الْحَمْدِ تَحْتَ ظِلَالِهِ رُسُلُ الْإِلَهِ وَكُلُّ مَنْ قَدْ وَحَّدَا

Na ana Bendera ya Himdi. Chini ya vivuli vyake
watakuwa Mitume wote na kila aliyempwekesha Allah

وَمَقَامُهُ الْمَحْمُوْدُ وَهُوَ مُحَمَّدٌ          فَالْحَمْدُ لِلرَّحْمَنِ دَأَبًا سَرْمَدَا

Na maqamu yake ni Mahmud na yeye ni Muhammad
Basi kila jinsi ya sifa njema ni za Mwingi wa rehema daima milele

يَا رَبِّ صَلِّ عَلَى النَّبِيِّ وَآلِهِ          وَالْمُرْسَلِيْنَ وَمَنْ بِهَدْيِهِمُ اقْتَدَى

Ewe Mola mswalie Nabii mtukufu wa daraja na jamaa zake
Na Mitume na ambao wamefuata uongofu wao

اللَّهُمَّ صَلِّ وَسَلِّمْ وَبَارِكْ عَلَيْهِ وَعَلَى آلِهِ

فَأَبُوْهُ آدَمُ نَالَ تَكْرِمَةً بِهِ    وَلَهُ الْمَلَائِكُ رَبُّنَا قَدْ أَسْجَدَا

Adam ni babake na amepata utukufu kwa ajili yake
Na Mola wetu alimsujudishia yeye Malaika

بِقَوَائِمِ الْعَرْشِ رَأَى اسْمَ مُحَمَّدٍ    مَعَ الإِلَهِ فَبَانَ رُتْبَةُ أَحْمَدَا

Katika nguzo za arshi aliona jina la Muhammad
Liko pamoja na jina la Allah, kikadhihiri cheo cha Ahmad

وَبِهِ دَعَا مُتَوَسِّلًا فَأَجَابَهُ    بِالْوَلَدِ الْأَزْكَى قَبِلْنَا الْوَالِدَا

Na akaomba kwa kupitia yeye ilhali ya kutawasali na akamjibu
<Kwa mtoto msafi zaidi tumemkubali mzazi>

وَلَمْ يَزَلْ مُتَنَقِّلًا فِيْ الأَكْرَمِيْـ    ـنَ وَكُلُّهُمْ لِلَّهِ جَلَّ وَحَّدَا

Na hakuwacha Mtume kugura kwa watukufu
Wote wamempwekesha Allah aliyetukuka

وَاللَّهُ يَكْلَؤُهُ بِعَيْنِ عِنَايَةٍ    حَتَّى تَلَقَّاهُ أَبٌ قَدْ مُجِّدَا

Na Mola anamchunga kwa jicho la kumhifadhi
Hadi akampokea yeye baba aliyetukuzwa

عَبْدُ الإِلَهِ فَحَمَلَتْ آمِنَةٌ    بِالْمُصْطَفَى فَكَانَ فَخْرًا أَمْجَدَا

Abdullah, na akambeba Amina
Mustafa, ikawa fakhari tukufu zaidi

وَلَمْ تَجِدْ ثِقَلًا وَلَا أَلَمًا وَكَمْ          قَدْ شَاهَدَتْ آيَاتٍ تَسْمُو سُؤْدَدَا

Na hakupata uzito wala uchungu
Na miujiza mingapi aliyoyashuhudia yako juu ki ubwana!

حَلَّ السُّعُوْدُ وَضَجَّتِ الْأَمْلَاكُ عِنـــدَ الْوَضْعِ بِالتَّسْبِيْحِ قَدْ فَاضَ النَّدَى

Ilikuja furaha, na Malaika wakainua sauti
kwa tasbihi wakati wa kuzawa, hakika umemiminika ukarimu[2]

فِيْ لَيْلَةِ الإِثْنَيْنِ عَامَ الْفِيْلِ فِيْ          شَهْرِ رَبِيْعٍ أَبْرَزَتْ شَمْسَ الهُدَى

Katika usiku wa Jumatatu mwaka wa ndovu
Katika Mfungosita, ilimdhihirisha jua la uongofu

فَبَدَا قَطِيْعَ السُّرِّ مَكْحُوْلًا وَمَخْـــ          ـــتُوْنًا بَهِياً لِلْمُهَيْمِنِ سَاجِدَا

Akadhihiri ilhali amekatwa kitovu na amepakwa wanja
Na ametahiriwa, ananawiri ilhali anamsujudia Allah

---

[2] Hapa soma: سُبحَانَ الله وَالحَمدُ لله وَلَا إله إلَّا الله وَاللهُ أَكبَر mara nne. Kisha zidisha: وَلَا حَولَ وَلَا قُوَّةَ إلَّا بِالله العَلِيّ العَظِيم فِي كُلِّ لَحظَةٍ أَبَدا عَدَدَ خَلقِهِ وَرِضَى نَفسِهِ وَزِنَةَ عَرشِهِ وَمِدَادَ كَلِمَاتِه

# مَوْضِعُ القِيَام

صَلَّى اللَّهُ عَلَى مُحَمَّدْ　　صَلَّى اللَّهُ عَلَيْهِ وَسَلَّمْ

يَا نَبِي سَلَامْ عَلَيْكَ　　يَا رَسُولْ سَلَامْ عَلَيْك

Ewe Mtume mtukufu wa daraja, salamu juu yako!
Ewe Mjumbe, salamu juu yako!

يَا حَبِيْبْ سَلَامْ عَلَيْك　　صَلَوَاتُ اللَّهْ عَلَيْكَ

Ewe Kipenzi, salamu juu yako!
Rehema za Allah ziwe juu yako!

قَدْ بَدَتْ أَنْوَارُ أَحْمَد　　فِيْ الوُجُوْدِ تَتَوَقَّد

Zimedhihiri nuru za Ahmad
Katika ulimwengu zinang'ara

فَالسَّمَوَاتُ أَضَاءَتْ　　وَالْأَرَاضِي بِمُحَمَّد

Basi mbingu zimeng'ara
Na ardhi, kwa Muhammad

حَلَّ سَعْدٌ وَفَخَارٌ　　وَعَطَاءٌ مَا لَهُ حَد

Imekuja furaha na fakhari
Na kipowa kiso na mpaka

رَحْمَةُ الرَّحْمَنِ طَهَ　　ذُخْرُنَا هُنَا وَفِي غَد

Rehema ya Mwingi wa rehema ni Taha
Akiba yetu hapa na kesho

يَوْمَ يَأْتِي بِلِوَاءٍ تَحْتَهُ مَنْ كَانَ وَحَّد

Siku atakuja na bendera
Chini yake watakuwa walompwekesha Allah

آدَمٌ وَالرُّسْلُ طُرًّا يَا لَهُ وَاللّٰهِ سُؤْدَد

Adam na Mitume wote
Wallahi, ni ubwana ulioje huo

وَمَقَامُ الْحَمْدِ أَسْمَى وَبِهِ طَهَ تَفَرَّد

Na maqamu ya Himdi ya juu
Na kwayo Taha amepwekeka

فَلَنَا العِزُّ بِطَهَ وَلَنَا الفَخْرُ الْمُؤَبَّد

Basi tuna utukufu kwa ajili ya Taha
Na tuna fakhari ya milele

رَبِّ فَاجْمَعْنَا جَمِيعًا فِيْ الجِنَانِ نَتَخَلَّد

Ewe Mola tukusanye sote
Peponi tukae milele

رَبِّ فَاغْفِرْ لِيْ ذُنُوْبِيْ بَرْكَةِ الهَادِيْ مُحَمَّد

Ewe Mola, nisamehe madhambi yangu
Kwa baraka za kiongozi, Muhammad

رِفْقَةُ المُخْتَارِ أَحْمَد خَاتَمِ الرُّسْلِ الْمُمَجَّد

Urafiki wa Ahmad aliyechaguliwa
Mtukufu, Mwisho wa Mitume

وَبِهِ هَبْنَا المَوَاهِب وَارْضَ عَنَّا بِمُحَمَّد

Na kwaye tupe vipowa
Na turidhie kwa sababu ya Muhammad

وَانْصُرِ الْحَقَّ وَأَهْلَه بِالصَّفَا والْأُنْسِ نسْعَد

Na uinusuru haki na watu wake
Kwa usafi na pumbazi tufurahi

صَلَّى اللَّهُ عَلَى مُحَمَّد صَلَّى اللَّهُ عَلَيْهِ وَسَلَّمْ

Ewe Allah, mswalie Muhammad
Ewe Allah, mswalie na umsalimie

نَصْرَ رَايَاتِ حَبِيْبِك فِي جَمِيْعِ الأَرْضِ نَشْهَد

Nusura ya bendera za kipenzi Chako
Tushuhudie katika ardhi yote

رَغْمَ طَاغٍ وَكَفُوْرٍ لِصَرِيْحِ الْحَقِّ يَجْحَد

Hata kwa udhalilifu wa dhalimu na aliyekufuru
Anaepinga haki iliyo wazi

وَاخْتِمِ العُمْرَ بِحُسْنَى وَيَقِيْنٍ حِيْنَ يَنْفَد

Na uhitimishe umri kwa wema
Na kwa yaqini, wakati utakapoisha

صَلِّ يَا رَبِّ وَسَلِّمْ عَلَى النَّبِي وَآلِه بِلَا عَد

Ewe Mola mswalie na umsalimie
Nabii mtukufu wa daraja na jamaa zake bila hisabu

اللَّهُمَّ صَلِّ وَسَلِّمْ وَبَارِكْ عَلَيْهِ وَعَلَى آلِهِ

وُلِدَ النَّبِيُّ وَنُكِّسَتْ أَصْنَامُ أَهْـــ ـــلِ الشِّرْكِ بَانَ الحَقُّ وَانْجَابَ الصَّدَى

Mtume amezawa na masanamu ya watu wa ushirikina ikavunjika
Haki ikadhihirika na kutu ikaondoka

وَانْشَقَّ إِيْوَانٌ وَنَارٌ أُخْمِدَتْ قَدْ عَظَّمَ الرَّحْمَنُ هَذَا المَوْلِدَا

Na zikavunjika kuta za Iwaan (za Kisra) na moto (wa majusi) ukazimika.
Hakika Mwingi wa rehema ametukuza mazazi haya

آمِنَةٌ قَدْ أَرْضَعَتْهُ ثُوَيْبَةٌ فَحَلِيْمَةٌ وَالْكُلُّ حَقًّا أُسْعِدَا

Amina amemnyonyesha, kisha Thuwayba,
Kisha Halima, na wote wamesuudika

وَحَلَّتِ البَرَكَاتُ دَارَ حَلِيْمَةٍ وَسُقُوا بِهِ الغَيْثَ وَحَازُوا السُّؤْدَدَا

Na baraka zilishuka kwenye nyumba ya Halima
Na kwa ajili yake wakanyeshewa mvua, na wakapata ubwana

وَنَشَا أَمِيْنًا صَادِقًا مَحْمُوْدَةً أَخْلَاقُهُ بَرًّا سَخِيًّا أَجْوَدَا

Na amekulia hali ya kuwa mwaminifu mkweli
Mwenye kusifiwa tabia zake, mwema mkarimu sana

مَاتَ أَبُوْهُ بِطَيْبَةٍ وَمُحَمَّدٌ حَمْلٌ فَزَارَ الطُّهْرُ ذَاكَ الْوَالِدَا

Babake amekufa Madina ilhali Muhammad yu tumboni.
Aliye tahara (Mtume) alimzuru mzazi wake

فِي سَادِسِ الْأَعْوَامِ ثُمَّ بِعَوْدِهِ        وَافَى الحِمَامُ أُمَّهُ ذَاتَ النَّدَى

alipokuwa miaka sita. Kisha wakati wa kurudi
mauti yalimjia mamake aliye mkarimu

كَفَلَهُ الجَدُّ وَعَمٌّ وَامْتَطَى        نُجُبَ الْعَزِيْمَةِ صَابِرًا مُجْتَهِدَا

Babu yake alimlea na ami yake alipanda
farasi wa hima ilhali mwenye subira na kujitahidi

وَخَدِيْجَةٌ خَطَبَتْهُ فِي خَمْسٍ وَعِشْـ        ـرِيْنَ فَحَازَتْ بِالْمُعَظَّمِ مَقْعَدَا

Na Khadija alimposa katika miaka ishirini na tano
Na akapata cheo kwa sababu ya aliyetukuzwa (Mtume)

سَامِي الذُّرَى وَفَدَتْهُ بِالْمَالِ        وَبِالْجَاهِ وَبِالرُّوْحِ فَيَا نِعْمَ الفِدَا

Mwenye cheo cha juu, na akamfidia kwa mali yake
Na kwa cheo na kwa roho, Ee bora ya kufidia!

يَا رَبِّ صَلِّ عَلَى النَّبِيِّ وَآلِهِ        وَالْمُرْسَلِيْنَ وَمَنْ بِهَدْيِهِمُ اقْتَدَى

Ewe Mola mswalie Nabii mtukufu wa daraja na jamaa zake
Na Mitume na ambao wamefuata uongofu wao

اللَّهُمَّ صَلِّ وَسلِّمْ وَبَارِكْ عَلَيْهِ وَعَلَى آلِه

وَأَتَاهُ وَحْيُ اللَّهِ فِيْ غَارِ حِرَاء يَقْضِيْ بِهِ الْأَيَّامَ فَرْدًا عَابِدَا

Na wahyi ulimjia yeye katika pango la Hira
Akiwa anamaliza siku ilhali anaabudu peke yake

قَالَ لَهُ جِبْرِيْلُ اقْرَأْ أَنتَ مَرْ سُوْلُ الْإِلَهِ فَعَادَ عَوْدًا أَحْمَدَا

Jibril akamwambia yeye, “Soma, wewe
Umetumilizwa na Allah!” Akarudi marudio ya kuhimidiwa zaidi

أَنبَأَ خَدِيْجَةَ أَسْلَمَتْ وَعَلِيٌّ وَصَدِيقُهُ الصِّدِّيْقُ أَقْمَارُ الْهُدَى

Alimpa habari Khadija akasilimu na Ali
Na rafiki yake mkweli (as-Siddiq), wote ni miezi ya uongofu

وَمَضَى يُبَلِّغُ لِلرِّسَالَةِ فِي خَفَا ثُمَّ بِجَهْرٍ صَابِرًا وَمُكَابِدَا

Na akawa anafikisha ujumbe kwa siri
Kisha kwa dhahiri hali ya kusubiri na kuvumilia

مَاتَتْ خَدِيْجَةُ بَعْدَ عَشْرٍ وَأَبُوْ طَالِبِ وَاجَهَ بَعْدَ ذَيْنِ شَدَائِدَا

Khadija akafariki baada miaka kumi
Na (akafariki) Abu Talib. Akakabiliana na shida baada ya hawa wawili

أَسْرَى بِهِ الْمَوْلَى إِلَى الأَقْصَى عَلَا فَوْقَ السَّمَوَاتِ عُرُوْجًا مُفْرَدَا

Mola alimpeleka usiku mpaka Aqsa, akapanda
Mbingu za juu, kupanda kwa kipekee

جَاوَزَ سِدْرَةَ مُنْتَهَى وَحَبَاهُ رَبُّ الْعَرْشِ تَمْجِيْدًا وَعِزًّا أَوْحَدَا

Alipita Sidratul Muntaha,
na Mola wa arshi akampatia utukufu wa kipekee

شَأْنَ المَعَادِ وَبَرْزَخٍ مَعَ كُبْرَيَا      تِ الْآيِ حَقًّا قَدْ أَرَاهُ وَأَشْهَدَا

Mambo ya akhera na barzakh pamoja na maajabu makubwa
Ya haki, amemuonesha na kumshuhudisha

وَالْقَمَرُ انْشَقَّ وَحَنَّ الْجِذْعُ وَالْـــ      ــقُرْآنُ أَعْظَمُ آيَةٍ شَمْسُ الهُدَى

Na mwezi ukapasuka na kigongo kikapiga vitunu
Na Qurani ndiyo miujuza mikubwa ya (Mtume) jua la uongofu

بَيْنَ الأَصَابِعِ فَاضَ مَاءٌ أَعْذَبُ      وَغَزَالَةٌ وَالضَّبُّ نُطْقًا شَهِدَا

Baina vidole vyake yalimiminika maji tamu
Na paa na yuru walitamka na kushuhudia

قَدْ عَظَّمَ اللَّهُ الحَبِيْبَ فَلَا تَرَى      بَيْنَ الخَلَائِقِ مِثْلَ طَهَ أَحَدَا

Hakika Allah alimtukuza kipenzi, basi
Katika viumbe hutoona mfano wa Taha

قَدْ أَكْمَلَ اللَّهُ بِهِ الدِّيْنَ فَأَرْ      سَى لِقَوَاعِدِهِ وَحِصْنًا شَيَّدَا

Mola ametimiza dini kwake
Akayakita misingi, na ngome akaiinua

اللَّهُ أَكْرَمَنَا بِهِ يَا فَوْزَنَا      بِمُحَمَّدٍ فَعَسَى نُرَافِقَهُ غَدَا

Allah ametukirimu kwa ajili yake,
Ee kufaulu kwetu kwa ajili ya Muhammad! Tunataraji kuwa nae kesho

يَا رَبِّ صَلِّ عَلَى النَّبِيِّ وَآلِهِ      وَالْمُرْسَلِيْنَ وَمَنْ بِهَدْيِهِمُ اقْتَدَى

Ewe Mola mswalie Nabii mtukufu wa daraja na jamaa zake
Na Mitume na ambao wamefuata uongofu wao

اللَّهُمَّ صَلِّ وَسَلِّمْ وَبَارِكْ عَلَيْهِ وَعَلَى آلِهْ

بسمِ اللهِ الرَّحمنِ الرَّحِيم

الحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ العَالَمِيْن اللّهُمَّ صَلِّ وَسَلِّمْ عَلَى سَيِّدِنَا مُحَمَّدٍ فِي الأَوَّلِيْن وَصَلِّ وَسَلِّمْ عَلَى سَيِّدِنَا مُحَمَّدٍ فِي الآخِرِيْن وَصَلِّ وَسَلِّمْ عَلَى سَيِّدِنَا مُحَمَّدٍ فِي النَّبِيِّيْن وَصَلِّ وَسَلِّمْ على سَيِّدِنَا مُحَمَّدٍ فِي المُرْسَلِيْن وَصَلِّ وَسَلِّمْ عَلَى سَيِّدِنَا مُحَمَّدٍ فِي المَلَإِ الأَعْلَى إِلَى يَوْمِ الدِّين وَصَلِّ وَسَلِّم عَلَى سَيِّدِنَا مُحَمَّدٍ وَعَلَى آلِهِ وَصَحْبِهِ أَجْمَعِيْن

يَا رَبِّ بِالمُخْتَارِ أَكْرَمِ شَافِعٍ أَصْلِحْ لَنَا اْلأَحْوَالَ جَنِّبْنَا الرَّدَى

Ewe Mola kwa Mukhtar, M'bora wa waombezi
Tutengezee hali zetu, tuepushie balaa

وَاصْلِحْ شُؤُوْنَ المُسْلِمِيْنَ وَعَافِهِمْ وَتَوَلَّهُمْ وَادْفَعْ شُرُوْرَ مَنِ اعْتَدَى

Na utengeze mambo ya waislamu na utuafu
Na uwatawali na uwakinge na shari za waliofanya uadui

يَا رَبِّ وَاجْمَعْ شَمْلَهُمْ والْطُفْ بِهِمْ وَانْصُرْ بِهِمْ دِيْنَ النَّبِيِّ وَأَيِّدَا

Ewe Mola uwaunganishe jambo lao na uwahurumie
Na kwa wao uinusuru dini ya Mtume na uipe nguvu

ثَبِّتْ لَنَا الْأَقْدَامَ وَاغْفِرْ ذَنْبَنَا وَانْشُرْ بِنَا فِيْ الْكَوْنِ أَنْوَارَ الهُدَى

Tuthibitishie nyayo zetu na utusamehe dhambi zetu
Na kwa sisi ueneze nuru za uongofu ulimwenguni

وَانْظُرْ إِلَيْنَا أَجْمَعِيْنَ وَعَافِنَا     سِرًّا وَجَهْرًا وَاشْفِنَا مِنْ كُلِّ دَاء

Tuangalie sote na utuafu
Kwa siri na dhahiri na utupe pozo kutokana na kila maradhi

حُسْنَ اليَقِيْنِ مِنْكَ هَبْنَا وَاحْمِنَا     وَاحْمِ حِمَانَا وَاكْفِنَا شَرَّ العِدَا

Tupe uzuri wa yaqini Yako na utuhifadhi
Na uikinge ngome yetu na ututosheleze shari za maadui

وَاقْضِ لَنَا الحَاجَاتِ أَجْمَعَهَا وَزِدْ     يَا وَاسِعَ الإِفْضَالِ مِنْكَ مَحَامِدَا

Na utukidhie haja zetu zote, na utuzidishie
Ewe Mkunjufu wa fadhila, ya kusifika hutoka Kwako

وَاخْتِمْ لَنَا الْأَعْمَارَ بِالحُسْنَى وَفِي الْـ     ـفِرْدَوْسِ فَاجْمَعْنَا بِطَهَ أَحْمَدَا

Tukhitimishie umri wetu kwa vizuri
Na peponi Firdaus tukusanye na Taha Ahmad

وَبِمَقْعَدِ الصِّدْقِ نُشَاهِدُ وَجْهَهُ     بِحَضَائِرِ القُدْسِ مَنَازِل شُهَدَا

Na katika makao mema tuuone uso wake
Katika mikusanyiko ya utakatifu, mashukio ya mashahidi

وَبِجَاهِهِ يَا رَبِّ فَاجْعَلْنَا بِهِ     مِنْ أَسْعَدِ الْقَوْمِ الكِرَامِ السُّعَدَا

Na kwa jaha yake, Ewe Mola tujaalie
Katika watu wa furaha zaidi na watukufu wenye furaha

وَأَدِمْ صَلَاتَكَ وَالسَّلَامَ عَلَيْهِ مَا     هَبَّ الصَّبَا بِالفَتْحِ أَوْ حَادٍ حَدَا

Na udumishe swala Yako na salamu juu yake
Kila upepo wa mimande utavuma kwa nusura, au mwenye kuimba ataimba

وَالْآلِ أَهْلِ الطُّهْرِ وَالصَّحْبِ الْكِرَا    مِ وَتَابِعٍ بِحَبِيْبِكَ الطُّهْرِ اقْتَدَى

Na Aali zake watu wa tahara na masahaba watukufu,
Na mfuasi alomfuata kipenzi Chako msafi

{سُبْحَانَ رَبّكَ رَبِّ الْعِزَّةِ عَمَّا يَصِفُوْن ۝ وَسَلَامٌ عَلَى الْمُرْسَلِيْن ۝
وَالْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ الْعَالَمِيْن۝}

Tafsiri ni ya as-Sayyid Muhammad ibn Khattab an-Nadhiri